***МУХАМЕДЖАНОВА ШАХНОЗА***
*ўқитувчи, ТДШУ*

# Интернет-коммуникацияларда неологизмларнинг ифодаланиши

***Аннотация.*** *Мақола хитой тилида Интернет-коммуникацияларда кенг қўлланиладиган неологизмларни ўрганишга бағишланган. Ўрганилаётган мавзу бўйича янги материални умумлаштириб, хитой интернет-дискурсини ўрганиш жараёнида танлаб олинган лексик бирликлари ўрганилди. Мақолада хитой тилидаги интернет неологизмларининг шаклланишига таъсир этувчи омиллар кўриб чиқилиб, уларнинг бир қатор лексик-семантик гуруҳлари аниқланди. Тил маконининг глобаллашуви шароитида интернет-муҳити таъсирида хитой тилининг сўз ясалиш тизимидаги ўзгаришларнинг муқаррарлиги ҳақида хулоса қилинади.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *хитой тили, неологизмлар, интернет-коммуникация (мулоқот), интернет тили, аббревиатура.*

***Аннотация.*** *Статья посвящена изучению неологизмов, широко используемых в китайской Интернет-коммуникации. Обобщая новый материал по изучаемой теме, были изучены лексические единицы, выбранные в процессе изучения китайского интернет-дискурса. В статье исследуются факторы, влияющие на формирование интернет-неологизмов в китайском языке, и выделяется ряд лексико-семантических групп. В условиях глобализации языкового пространства делается вывод о неизбежности изменения словообразовательной системы китайского языка под влиянием интернет-среды.*

***Опорные слова и выражения:*** *китайский; неологизмы; Интернет-коммуникация; Интернет-язык; сокращение.*

***Abstract.*** *The article is devoted to the study of neologisms widely used in Internet communication in Chinese. Summarizing the new material on the subject under study, the lexical units selected in the process of studying Chinese internet discourse were studied. The article examines the factors influencing the formation of Internet neologisms in Chinese and identifies a number of lexical-semantic groups. In the context of the globalization of the language space, it is concluded that changes in the word-formation system of the Chinese language under the influence of the Internet environment are inevitable.*

***Keywords and expressions:*** *Chinese, neologisms, Internet communication, internet language, abbreviation.*

**Кириш.** Ҳозирги пайтда инженерлик лингвистикаси, ҳисоблаш лингвистикаси, математик лингвистика ва “электрон - таржимон”, компютер лингвистикаси юзасидан бир қатор янги муаммолар ўртага ташланмоқда. Дарҳақиқат, замонавий компютер жуда улкан имкониятларга эгаки, унинг учун шахмат ўйнашдан тортиб, тиббий ташхис қўйиш, корхоналарни бошқариш, қадимги халқларнинг сирли хатларини “ўқиб”, мазмунини сўзлаб бериш, шеър ёзиш, куйлар ижро етиш, катта ҳажмдаги китобларга аннотациялар ёзиш, лойиҳалар тархини чизиш каби юзлаб меҳнат фаолияти турларининг барчасида, албатта, замонавий компютер технологиялари ҳам ишчи кучи, ҳам вақт жиҳатидан жуда яқин ёрдамчи саналади. Бунда одам + машина + одам ҳамда одам + матн + машина + одам тизимлари асосида улкан ҳажмдаги операция (иш)лар бажарилади.

Бундай илмий тадқиқотлар сирасига мураккаблиги, долзарблиги билан характерланувчи компютер лингвистикаси фани ҳам киради. Ҳозирги вақтда мамлакатимиз олий ўқув юртларининг филология факултетларида ўтиладиган “Компютер лингвистикаси” фанидир.[1]XX асрнинг 70-йиллар охирларида Хитойда “ислоҳот ва очиқлик сиёсати” амалга оширилиши, хитой тилида ижтимоий-иқтисодий соҳада кўплаб янги тушунчалар ва ҳодисаларнинг пайдо бўлиши билан катта ўзгаришлар бошланди ва, айниқса, кейинги ўн йилликлар давомида кучайди. Бу ўзгаришлар, энг аввало, неологизмлар (хитой тилшунослигида 新词语xīncíyǔ)нинг олдинги даврларга нисбатан кескин кўпайганлигида намоён бўлди. Масалан, биргина ўн йил ичида (1993 йилдан 2003 йилгача) Хитойда неологизмларнинг 15та луғати нашр этилди, олимларнинг фикрига кўра, хитой тилида йилига пайдо бўлган янги сўзларнинг сони мингдан ошган эди. А. А. Галцеева таъкидлаганидек, “янги тушунчаларни ҳосил қилиш ва уларнинг барқарорлашиши учун ҳар қандай тил янги лексик бирликлар яратишга мажбур бўлади. Кўпинча уларнинг вужудга келиши воқеликни бошқача идрок этиш, пайдо бўлган воқеликни белгилаш зарурати натижасидир” [2].

Хитой тилидаги Интернет-коммуникацияда интра ва экстралингвистик омиллар таъсирида, хусусан, компютерлаштириш ва глобаллашув каби ўзгаришларни акс эттирувчи неологизмларни ўрганиш ушбу тадқиқотнинг долзарблигини белгилайди. Янги лексик ҳосилаларнинг узлуксиз пайдо бўлиш жараёни назарий жиҳатдан тушуниш, неологик материални тизимлаштириш, янги бирликлар шаклланишининг асосий қонуниятларини аниқлаш, ҳосил бўлишнинг маҳсулдор усулларини тизимлаштириш, неологизмларнинг шаклланиши жараёнида, шу жумладан, Интернет-дискурсида ҳам туб лингвистик ва ижтимоий-маданий омилларнинг ўзаро боғлиқлигини аниқлаш каби масалаларнинг ечими Хитойдаги замонавий тил маконининг умумий манзарасини тўлиқроқ акс эттиришга имкон яратади.

Мазкур мақоланинг мақсади Интернет-коммуникацияларда хитой неологизмларининг фаоллик хусусиятларини аниқлаш ҳамда Хитой интернет неологизмларининг сўз ясалиш имкониятларини очиб беришдан иборат.

Хитой тилидаги *неологизм* тушунчаси хитой тилида илгари мавжуд бўлмаган мутлақо янги сўзларни, шу жумладан бошқа тиллардан (асосан инглиз тилидан) олинган сўзларни ўз ичига олади ва тилшунослигида улар одатда *лексик неологизм*лар деб аталади. Бундан ташқари, хитой тилида илгари мавжуд бўлган, аммо вақт ўтиши билан янги маънога эга бўлган сўзларнинг катта гуруҳи мавжуд бўлиб, улар *семантик неологизм*лар номи билан юритилади. А. А. Хаматова уларни “*неосемантизм*”лар деб атайди[3].

---

[1] elziyo.uz: KOMPYUTER LINGVISTIKASI (elziyouz.blogspot.com)

[2] Гальцева А. А. Неологизмы XXI века [Электронный ресурс]. URL: https://cyberleninka.ru/article/v/neologizmy-xxiveka

[3] Хаматова А. А. Тенденции развития лексики китайского языка в начале XXI в. // Вестник Иркутского государственного лингвистического университета. 2012. № 4. – С.10.

Пайдо бўлиш жойига кўра хитой тадқиқотчилари Го Хунцзе ва Чжоу Цинцин неологизмларнинг қуйидаги гуруҳларини ажратадилар: Хитой қитъасида пайдо бўлган, Гонконг, Макао ва Тайвандан кириб келган, энг кенг тарқалган шевалар (пекин сўзлашуви, кантон шеваси ва У шеваси)дан замонавий хитой тилига ўзлаштирилган сўзлар; Интернет-муҳитда пайдо бўлган ва фаол муомалада айланаётган сўзлар[1].

Ушбу маълумотлар Хитойда Интернет-майдони турли хил алоқа мақсадларига эришиш учун энг динамик ривожланаётган муҳитга айланганлигини кўрсатади. Бутун дунёда бўлгани каби, Хитойда ҳам "бугунги кунда Интернет электрон хабарларни узатиш воситасидан одамлар ва ғояларга тўла учрашув жойига айланди, "масофа" тушунчаси мавжуд бўлмаган кибермаконга, мулоқот, ахборот ва кўнгилочар дунёга айланди[2]. Е. Н. Галичкина хитой Интернети ҳақиқатларини акс эттирувчи компьютер алоқасининг қуйидаги хусусиятларини ажратади: 1) электрон муҳит мулоқот канали сифатида хизмат қилиши; 2) виртуаллик, яъни аниқланмаган жамоа билан, кўпинча номаълум суҳбатдошлар билан амалга ошириладиган алоқа; 3) масофавийлик, яъни макон ва вақтдаги узоқлашиш ва бир вақтнинг ўзида синхронлик; 4) билвоситалик (мулоқот техник воситалар ёрдамида амалга оширилганлиги сабабли); 5) очиқликнинг юқори даражаси, чунки ҳар қандай шахс компьютер алоқасининг иштирокчиси бўлиши мумкин; 6) гиперматнинг мавжудлиги; 7) устунлик бўйича тармоқдаги иштирокчиларнинг мақом тенглиги; 8) ҳис-туйғулар, юз ифодаларини график тасвирлар, "смайликлар" ёрдамида узатиш; 9) жаргон, қисқартмалар, ўзлаштирилган сўзлардан фойдаланишга имкон берувчи алоқанинг ўзига хос компьютер одоб-ахлоқ қоидалари[3].

Ахборот технологиялари асрида вужудга келган Интернет тили ҳодисаси, унинг лингвистик ва лингво-маданий хусусиятлари катта илмий қизиқиш уйғотиб, кўплаб тадқиқотлар объектига айланиб бормоқда. Охирги йилларда илмий муомалага интернет нутқи, виртуал лингвистик шахс, виртуал мулоқот, виртуал тил муҳити, электрон мулоқот ёки интернет-коммуникация каби тушунчалар киритилди.

Интернет-коммуникация (мулоқот) ижтимоий ўзаро таъсирнинг махсус модели бўлиб, унинг иштирокчилари Интернет-ҳамжамиятларида бирлашган ҳолда маълум бир мулоқот тилидан фойдаланадилар. Бундан ташқари, тадқиқотчилар Интернет тилини "мулоқотнинг ҳақиқий учинчи воситаси"

---

[1] 郭鸿杰，周芹芹．现代汉语新词语的构词特点 (Го Хунцзе, Чжоу Цинцин. Особенности словообразования неологизмов в современном китайском языке) [Электронный ресурс] // 解放军外国语学院学报. Journal of PLA University of Foreign Languages. 2003. Vol. 26. № 4. July (Вестник Института иностранных языков НОАК. 2003. Т. 26. № 4. Июль). URL: https://wenku.baidu.com/view/afbf37f9c9d376eeaeaad1f34693daef5ef713de.html?from=search

[2] Акопов Г. Л. Глобальные проблемы и опасности сетевой политики [Электронный ресурс]. URL: http://problem.politnet.ru/ oglavlen.html

[3] Галичкина Е. Н. Специфика компьютерного дискурса на английском и русском языках (на материале жанра компьютерных конференций): Автореф. дисс. ... к. филол. н. – Волгоград, 2001. – 8 с.

сифатида тан олишади (оғзаки ва ёзма нутқ шаклларидан ташқари).[1] Бу тилда ҳар жойда ёзма нутқ қонунлари (ташкилий, тузилмавий, услубий равшанлик ва бошқалар)нинг бузилиши кузатилади, оғзаки нутқ Интернет матнида оғзаки ва ёзма нутқ шаклини олиб, "қандай гапирсам, шундай ёзаман" тамойилига таянади. Виртуаллик – интернет-мулоқотнинг асосий хусусиятларидан бири сифатида ёши, моддий аҳволи, ижтимоий мавқейи, миллати, жисмоний ва ташқи маълумотлари каби шахсий фазилатларнинг ўчиб кетишига ва ўз аҳамиятини йўқотишига олиб келади. Шунингдек, Интернет-мулоқотида ҳар бир инсон тенг, online-мулоқот иштирокчилари орасидаги психологик масофа қисқаради, мулоқот тили асосан норасмий шаклга эга бўлади. Интернет-мулоқот тилининг юқорида санаб ўтилган хусусиятларини универсал деб ҳисоблаш мумкин, чунки улар бутунжаҳон тармоқда фаол бўлган ҳар қандай тилнинг ривожланиш йўналиш (тенденция)ларини акс эттиради.

Хитой аҳолисининг глобал тармоқ билан тўлиқ қамраб олиниши шароитида хитой тилидаги ўзгаришлар биринчи навбатда тилнинг энг жонли қисми бўлган, барча соҳаларда содир бўлаётган воқеаларга дарҳол муносабат билдирувчи лексика (луғат) даражасида кузатилади. Замонавий хитой тилида кўп миқдорда неологизмларнинг пайдо бўлиши сўнгги ўн йилликларда Хитой жамиятида ижтимоий-маданий парадигмаларнинг ўзгариш жараёнини акс эттиради, айниқса, буни Интернет-коммуникация (мулоқот)да яққол кўриш мумкин. ХХРнинг Тил сиёсати ваислоҳоти давлат қўмитаси ҳисоботида таъкидланишича, хитой тилидаги неологизмларнинг 1/6 қисми интернетда пайдо бўлади, кейин эса, асосан, оммавий ахборот воситалари орқали кундалик луғатга киради. Шундай қилиб, Интернет Хитойда неологизмларнинг шаклланиши ва тарқалиши жараёнини сезиларли даражада тезлаштиради.

Ушбу тадқиқот учун чатлар, форумлар, хитойлик фойдаланувчиларининг блоглари каби Интернет-ресурслари танлаб олинди. Таъкидлаш жоизки, ушбу ресурсларда тақдим этилган Интернет-коммуникация энг катта ўзига хослик билан ажралиб туради, у нутқий фаолиятнинг махсус шакллари билан тавсифланади. Чат, форум, блоглар Интернет-мулоқот иштирокчиларига ўзини намоён қилиш учун кенг имкониятларни тақдим этади, чунки улар виртуал шахслар ниқоблари остида яшириниб, ўзаро психологик тўсиқлардан холи бўлишади ва ўз ижодларини эркин ифода этишлари мумкин. Ўз навбатида, ижодкорлик янги лингвистик ҳодисаларни яратишга олиб келади, бу эса муаяйан коммуникатив вазифаларини ҳал қилишга имкон беради.

Замонавий хитой тилидаги интернет-ресурсларининг лексик таркибини таҳлил қилиш асосида бир нечта лексик-семантик гуруҳларни шартли равишда ажратиш мумкин:

1) глобал тармоқдан фойдаланишнинг техник томони билан боғлиқ махсус лексика (луғат).

[1] Иванова Т. С. Речевое поведение интернет-общения [Электронный ресурс]. URL: https://cyberleninka.ru/article/v/rechevoe-povedenie-internet-obscheniya.

Масалан:

服务器 fúwùqì – «сервер»;

主机 zhǔjī – «тизимли блок», «интерфейс»;

桌面 zhuōmiàn – «иш столи»;

首页 shǒuyè – «бош саҳифа»;

菜单 càidān – «компьютердаги меню»;

2) мулоқотда воситачи сифатида Интернет имкониятларидан бевосита фойдаланиш билан боғлиқ лексика (луғат). Масалан:

网用户 wǎng yònghù – «интернет-фойдаланувчи»;

身份界定 shēnfèn jièdìng – «ID – фойдаланувчининг исмини аниқлаш»;

用户群 yònghùqún – «фойдаланувчилар гуруҳи»;

网站 wǎngzhàn – «сайт»;

平台 píngtái (сўзма-сўз. «майдон, минбар, том») – сайт, форум;

3) кундалик ҳаётдан олинган лексика, бизнес мулоқот, жумладан исмлар, ҳаракатлар, одамлар ўртасидаги муносабатлар, ҳис-туйғуларнинг ифодаси ва ҳ.к.:

顶 dǐng (сўзма-сўз. «бошда кўтариб юрмоқ, олдинга итармоқ») – «қўллаб қувватламоқ, қойил қолмоқ»;

汗 hàn (сўзма-сўз: «тер, терлаш») – «хижолат бўлмоқ, уялмоқ»;

雷 léi (сўзма-сўз: «момақалдироқ, ҳайратда қолдирмоқ») – «қўрқиб кетмоқ»;

潜水 qiánshuǐ (сўзма-сўз: «сувга шўнғимоқ, сув остида сузиш») – «тармоқда яширин бўлмоқ»;

灌水 guànshuǐ (сўзма-сўз: «суғормоқ, сув бермоқ») – «спам (кўп одамларга номувофиқ хабарларни юбориш)»;

网恋 wǎngliàn – «Интернетдаги севги муносабатлари»;

网友 wǎngyǒu – «Интернетдаги дўст»;

菜鸟 càiniǎo (сўзма-сўз: «ёш (ҳали пати ўсмаган) қўш») – «Интернетда янги бошлаётган одам»;

大虾 dà xiā (сўзма-сўз: «қирол қисқичбақаси») ёки 大侠 dàxiá (сўзма-сўз: «катта қисқичбақа») – «илғор Интернет фойдаланувчиси»;

恐龙 kǒnglóng (сўзма-сўз: «динозавр») – «хунук қиз»;

青蛙 qīngwā (сўзма-сўз: «қурбақа») – «хунук йигит»;

啃老族 kěnlǎozú – «ота-она ҳисобидан яшайдиган»;

富二代 fùèrdài – «иккинчи авлоддаги бой одам», «олтин ёшлар»;

东东 dōngdong – «кичик (оз) нарса»;

老铁 lǎotiě – «эски дўст»;

嘿嘿 hēihēi – товушга тақлид қилиш орқали: «қаҳқаҳа уриб кулмоқ (қаттиқ кулмоқ)»;

哈哈 hāhā – товушга тақлид қилиш орқали: «қаҳқаҳлаб укулмоқ»;

呵呵 hēhē – товушга тақлид қилиш орқали: «кулмоқ, қиқиллаб (ҳингиллаб) кулмоқ».

Тилда неологизмларнинг пайдо бўлиши тилнинг ривожланиш жараёнини акс эттиради, бу кўп жиҳатдан унинг сўз ясалиш тизимининг ривожланиши, янги сўз ясалиш моделларининг шаклланиши, мавжуд сўзларнинг ўзгариши, сўз ясалиши маҳсулдорлигининг кўпайиши ёки камайиши ва бошқа омиллар билан боғлиқдир. Замонавий хитой тилининг бир қатор дериватив усулларини ажратиб кўрсатиш лозим, чунки улар ёрдамида жуда кўп сонли Интернет неологизмлари шаклланади. Улар қуйидагилар:

1) ҳамоҳанглик усули. Масалан:

“модератор”: дастлабки 版主 bǎnzhǔ бўлган, интернет-коммуникацияда ҳамоҳанг сўзлар – 斑竹 bānzhú (сўзма-сўз: “Бориан баргли бошоғи – бамбук-нинг бир тури”), 班主bānzhǔ (сўзма-сўз: “антрепренёр, театр соҳиби, эгаси”) билан, шунингдек, ҳамоҳанг, лекин муайян маънога эга бўлмаган сўз – 版猪 bǎnzhū, 版竹bǎnzhú билан алмаштирилади;

“сенга бахт тилайман”: дастлабки 祝你快乐zhù nǐ kuàilè шаклида, ҳамоҳанг 猪你快乐zhū nǐ kuàilè шаклга алмаштирилади ;

«чиройли йигит/эркак, келишган, ёқимтой»: дастлабки 俊男 jùnnán шаклида бўлган, 菌男jūnnán билан алмаштирилади (菌jūn иероглифи «моғор, замбуруғ, микроб, бацилла» маъноларини билдиради);

«чиройли қиз, гўзал»: дастлабки 美女měinǚ бўлган, 霉女méinǚ билан алмаштирилади (霉méi иероглифи «замбуруғ, ифлос кулранг, қора» маъно-ларига эга);

2) хорижий (асосан инглиз) сўзлар билан ҳамоҳанглик усули, инглиз тилидан ўзлашган сўзлар:

“e-mail” – 伊妹儿yīmèir (комп. электрон почта, электрон почта орқали хабар жўнатмоқ, юбормоқ);

“Windows” – 瘟都死wēndōusǐ (комп. Майкрософт корпорацияси график операцион тизими);

“Windows 98” – 瘟酒吧wēnjiǔbā (комп. 1998 йилда Майкрософт корпо-рацияси томонидан чиқарилган график операцион тизими);

“MP3” – 马屁山mǎpìshān (техн. аудио маълумотларни сақлаш учун файл формати);

“Homepage” – 烘焙鸡hōngbèijī (комп. «уй саҳифаси», браузернинг бош саҳифаси);

“modem” – 猫māo (техн. алоқа тизимларида фойдаланиладиган қурилма);

“Internet” – 因特网yīntèwǎng (Интернет);

“hacker” – 黑客hēikè (компьютер хавфсизлик тизимларини қасддан четлаб ўтадиган дастурчи, хакер);

“cool” – 酷kù (сўзлаш. зўр, жуда зўр, ажойиб);

"show" – 秀xiù (шоу, кўнгилочар характерга эга намойин, тадбир);

"talk show" – 脱口秀 tuōkǒuxiù (ток-шоу, вид телепередачи, в ходе которой идет обсуждение какой-либо темы);

"shopping" – 血拼xuèpīn (харидлар қилиш, шоппинг);

"fan" – 粉丝fěnsī (мухлис);

3) аралаш шакллардан фойдаланиш – лотин графикаси ва иероглифларда қўшма ёзув («сўзлар-кентавлар»):

4G 电话 diànhuà (电话diànhuà «телефон») – техн. 4Gни қўллаб-қувватлайдиган телефон;

IP 地址 dìzhǐ (地址dìzhǐ «адрес») – IP адреси (комп. Интернетдаги компьютернинг адреси (манзили));

TCP/IP 协议 xiéyì (协议xiéyì «протокол») – TCP/IP протоколи (комп. тармоқлараро протокол);

4) хитойча бўғинларни ёзиш учун транскрипциядан фойдаланиш (пиньинь):

AI – «севмоқ», «севги» (爱ài иер.);

TA – «у (эркак)», «у (аёл)» (他, 她 иер.);

QIE – разг. «бемаънилик», «сафсата» (切qiè иер.);

D – эгалик юкламаси (的de);

5) бўғинларнинг транскрипциясида бош ҳарфлардан фойдаланган ҳолда қисқартириш (аббревиатура):

O – ō «O!» ундови, одатда, ҳайрат, ажабланиш, завқни ифодалайди (噢, 哦 иер.);

lg – lǎogōng «эр» (老公);

lp – lǎopo «хотин» (老婆);

GG – gēge «ака» (哥哥);

JJ – jiějie «опа» (姐姐);

DD – dìdi «ука» (弟弟);

pmp – pāimǎpì «хушомад қилмоқ», «лаганбардорлик қилмоқ» (拍马屁);

6) инглизча сўзлар ва сўз бирикмаларнинг қисқартмаси (аббревиатура):

GF – ингл. girlfriend (дугона, қиз ўртоқ, қиз);

BF – ингл. boyfriend (дўст, йигит);

Re – ингл. replay (қайта ўйнамоқ);

BTW – ингл. by the way (дарвоқе, айни);

ASAP – ингл. as soon as possible (имкон қадар тезроқ);

7) инглиз алифбосининг ҳарфларини, хитойча бўғинларнинг транскрипциясини ёки рақамларни ўз ичига олган қисқартма (аббревиатура). Мисол учун, "Lu1314" қисқартмаси, бу «爱你一生一世» ài nǐ yī shēng yī shì («Мен сени бир умр севаман») иборасининг аббревиатураси бўлиб, унда:

– "Lu" инглиз тилидаги ("love you" – «сени севаман») иборасининг қисқартмаси, иероглифларда – 爱你ài nǐ кўринишига эга;

– рақамлар 1314 – бу «一生一世yī shēng yī shì» («бутун умр») иборасининг аббревиатураси ҳисобланиб, ундаги «一» yī иероглифи «бир» маъносини англатади. Кейинги ўринда «3» ва «4» рақамли ишлатилган, чунки «生» “shēng” иероглифининг лотинча транскрипциясида ҳамда «3» “sān” рақамида биринчи ҳарф бу – “s”, худди шундай «4» “sì” рақамининг транскрипцияси ва «世» “shì” иероглифида ҳам биринчи ҳарф – “s”.

Эътироф этиш (тан олиш) даражасига кўра, замонавий хитой тилининг неологизмларини қуйидаги тоифаларга бўлиш мумкин:

– замонавий хитой тили луғатларига киритилган сўзлар;

– замонавий хитой тили неологизмлари луғатларига киритилган сўзлар;

– умумий истеъмолдаги лексика (луғат) рўйхатига киритилган сўзлар (ҳар йили ХХРнинг тил ва ислоҳотлар Давлат қўмитаси томонидан тузилади);

– юқорида кўрсатилган луғатлар ва рўйхатга киритилмаган, аммо оммавий ахборот воситаларида тез-тез ишлатиб келинаётган сўзлар;

– фақат интернет-муҳитда тарқалган сўзлар.

Кўриб турибдики, Интернетда хитой тилининг лексик таркибини кенгайтириш манбалари жуда хилма-хилдир. Бундан ташқари, хитой тилида интернет неологизмларининг пайдо бўлиш жараёнлари бошқа тиллардаги, хусусан, ўзбек тилидаги айрим сўз ясалиш жараёнларига тўғри келади. Жумладан, инглиз тилидан ўзлашмаларинг кенг қўлланилиши, қисқартмалар, инглизча сўзларнинг қисқартмалари, аралаш шаклларнинг қўлланилиши[1] .

Шундай қилиб, хитой тилининг ривожланиши ва фаол бўлишида интернет-муҳитининг таъсири муҳим аҳамиятга эга. Бу борада тадқиқотчилар А. В. Кислов ва Э. Н. Колпачковаларнинг “тилда энг сезиларли ўзгаришлар хитой ижтимоий тармоқлари ва блоглар соҳасида рўй бермоқда” деган эътирофи ўринлидир[2].

Айнан шу Интернет-сегменти (чатлар, блоглар, форумлар)да замонавий хитой тилининг энг фаол жараёнлари – янги мулоқот шаклларининг, янги нутқ жанрларининг пайдо бўлиши ва, биринчи навбатда, янги сўзларнинг ҳосил бўлишини кўриш мумкин. Ижтимоий ўзаро таъсирнинг махсус модели сифатида Интернет-мулоқотда неологизмларнинг пайдо бўлишига, Хитой жамиятида содир бўлаётган ижтимоий-маданий ўзгаришлардан ташқари, ёрдам берадиган омиллар орасида, қуйидаги омилларни белгилаш лозим:

– инглиз тилининг таъсири ва инглиз тилида мулоқот қилиш маданияти, айнан хитойликлар томонидан Интернет-мулоқотда қўлланиладиган инглиз сўзларининг кўп сонли қисқартмалари ва аббревиатураси бундан далолат беради;

[1] Ефремов В. Русский язык в Интернете [Электронный ресурс] // Журнальный зал. 2013. Октябрь. № 5. URL: http://magazines.russ.ru/october/2013/5/e15.html

[2] Кислов А. В., Колпачкова Е. Н. Влияние Интернета на современный китайский язык [Электронный ресурс] // Компьютерная лингвистика и вычислительные онтологии. 2017. Вып. 1. С. 73.

– фойдаланувчиларнинг ижтимоий-лингвистик хусусиятлари, уларнинг мулоқот эҳтиёжлари (мулоқот, кўнгилочар сайтлар, маълумот қидириш, блог юритиш, тренинглар ва бошқа.) Интернет-неологизмларининг турли лексик ва семантик гуруҳларининг пайдо бўлишига олиб келади;

– Тармоқ фойдаланувчиларининг норасмий мулоқоти ва бунинг натижасида жаргонлар ва интернет-сленгларнинг пайдо бўлиши.

Шу билан бир қаторда, замонавий хитой тилининг сўз ясалиш тизими интернетнинг “зарбалари” остида янги сўз ясалиш моделларининг пайдо бўлиши, шунингдек, мавжуд бўлган сўз ясалиш моделлар унумдорлигининг ортиши ёки камайиши каби ўзгаришларга дуч келмоқда. И. М. Некипелованинг фикрига кўра, бундай ўзгаришлар яққол кўриниб туради: «Тил доимо ривожланиши, ўзини амалга оширишнинг янги шаклларини келтириб чиқариши керак. Тил тизимининг ривожланмаслиги унинг ўлимига олиб келади»[1]. Шуни қўшимча қилиш керакки, замонавий хитой интернет-тилининг ривожланишига лингвистик глобаллашув жараёни ҳам таъсир кўрсатмоқда, инглиз тилидан кўп миқдордаги ўзлашган сўзлар ва қисқартмалар бунинг яққол исботидир. Бу жараён ҳам муқаррар, чунки у хитой тилининг мавжудлигини ва рақобатбардошлигини таъминлашга ёрдам беради.

[1] Некипелова И. М. Глобализация языка: неизбежность или необходимость? [Электронный ресурс]. URL: https://cyberleninka.ru/article/v/globalizatsiya-yazyka-neizbezhnost-ili-neobhodimost